DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-57 Pages: 506-512

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# THE HISTORY OF STUDYING SOMATIC PHRASEOLOGISMS IN THE ARABIC LANGUAGE

***Sojida Nematullayeva***
*Trainee Lecturer*
*Department of Foreign Languages*
*Uzbekistan University of Journalism and Mass Communications*
*Email: sojidanematullayeva@gmail.com*
*Uzbekistan, Tashkent*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** somatic phraseologism, semantic structure, syntactic feature, Arabic language, comparative analysis.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** The article is devoted to the study of somatic phraseological units in the Arabic language, including their semantic, syntactic, and cultural characteristics. Special attention is paid to the comparison of Arabic somatic phraseology with other languages and the unique features of Arabic idioms containing body parts. The research highlights the distinctive aspects of Arabic somatic phraseology and its differences from somatic idioms in other languages.

# ARAB TILIDAGI SOMATIK FRAZEOLOGIZMLARNING O‘RGANILISH TARIXI

***Nematullayeva Sojida***
*stajyor-o‘qituvchi*
*Xorijiy tillar kafedrasi*
*O‘zbekiston jurnalistika va ommaviy kommunikatsiyalari universsiteti*
*Email: sojidanematullayeva@gmail.com*
*O‘zbekiston,Toshkent*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so`zlar:** somatik frazeologizmlar, semantik struktura, sintaktik xususiyat, arab tili, qiyosiy tahlil.

**Annotatsiya:** Maqola arab tilidagi somatik frazeologik birliklarning semantik, sintaktik va madaniy xususiyatlarini o‘rganishga bag‘ishlangan. Arab tilidagi tana a’zolari bilan bog‘liq iboralar turli tillar bilan qiyosiy tahlil qilingan va ularning o‘ziga xos jihatlari yoritilgan.

# ИСТОРИЯ ИЗУЧЕНИЯ СОМАТИЧЕСКИХ ФРАЗЕОЛОГИЗМОВ В АРАБСКОМ ЯЗЫКЕ

***Сожида Нематуллаева***
*Стажёр-преподаватель*
*Кафедра иностранных языков*
*Университет журналистики и массовых коммуникаций Узбекистана*
*Email: sojidanematullayeva@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** соматические фразеологизмы, семантическая структура, синтаксическая особенность, арабский язык, сравнительный анализ.

**Аннотация:** Статья посвящена изучению соматических фразеологических единиц в арабском языке, включая их семантические, синтаксические и культурные особенности. Особое внимание уделяется сравнению арабской соматической фразеологии с другими языками и уникальным чертам арабских идиом, содержащих части тела.

**Kirish:** Somatik frazeologik birliklar, ya'ni inson tanasi a'zolarining nomlarini o'z ichiga olgan turg'un iboralar xalqning ko'p asrlik tajribasi, turmush tarzi, madaniyati va an'analarini aks ettiradi. Bu frazeologik birliklarni o'rganish tilshunoslikda katta ahamiyatga ega bo'lib, ularning stilistik-semantik xususiyatlarini tahlil qilish orqali tilning boyligini chuqurroq anglashga yordam beradi.

Hozirda dunyo tilshunos olimlari somatik frazeologizmlarning turli xil xususiyatlarini ilmiy asoslab, ilm ahliga tilning yanada serqirra tomonlarini ko'rsatib bermoqdalar. Biz ham o'z ishimizda bir nechta tillardagi somatik frazeologizmlarning o'rganilganlik darajasini tahlil qilishni o'z oldimizga maqsad qilib oldik.

Somatik frazeologizmlarning tahlili haqidagi ilmiy ishlarga U.M. Rashidova, S.P. Netrebina, Sh.R. Usmonova, T. Akimov, N. Turapova kabi tilshunoslarning tadqiqot ishlarini ko'rsatish mumkin. Ushbu ilmiy ishlarda somatik frazeologizmlar turli xil yondashuvlarda o'rganilgan bo'lib, ular tuzilishi va ma'no, tipologik, lingvomadaniy yo'nalishlarni o'z ichiga oladi.

Olima U.M. Rashidova ning "O'zbek tilidagi somatik iboralarning semantik-pragmatik tahlili (ko'z, qo'l va yurak komponentli iboralar misolida)" nomli dissertatsiyasida o'zbek tilidagi somatik iboralarni, xususan, "ko'z", "qo'l" va "yurak" so'zlari ishtirokidagi iboralarni semantik va pragmatik jihatdan chuqur tahlil qilinadi. Ushbu tadqiqotda mazkur iboralarning ma'no qatlamlari, qo'llanilish xususiyatlari va ularning nutq jarayonidagi funksiyalari o'rganilgan. Shuningdek, somatik iboralar bazasini yaratish va ularni til korpuslariga kiritish masalalari ham ko'rib chiqilgan.

S.P. Netrebinaning “Соматикон эмоционального реагирования персонажа в англоязычном художественном дискурсе” nomli dissertatsiyasida ingliz badiiy matnlarida qahramonlarning emotsiyalarini somatik iboralar orqali ifodalash tahlil qilingan. Metafora, taqqoslash va stilistik usullar yordamida bu vositalarning nutq va ichki monologlardagi roli oʻrganilgan. Tadqiqotda hissiy tasvirlarning lingvistik asoslarini ochib berishga harakat qaratilgan.

Professor Sh.R. Usmonova “Oʻzbek va turk tillarida somatik frazeologizmlar” mavzusida nomzodlik ishini 1998 yilda himoya qildi. Mazkur ish ikki bobdan iborat boʻlib, ish oxiriga oʻzbekcha-turkcha muqobil somatik frazeologizmlar lugʻati ilova qilingan.

Ishning dastlabki bobida oʻzbek va turk tillarida birikmaga teng somatik frazeologizmlar (bosh ogʻrigʻi, koʻz bilan qosh orasida, koʻzini olib qochmoq, bosh irgʻitmoq, qoʻl ostida kabilar) funksional-semantik jihatdan tahlil qilingan. Uning ikkinchi bobida esa oʻzbek va turk tillarida gapga teng somatik frazeologizmlar (boshimiz osmonga yetdi, bosh omon boʻlsa doʻppi topiladi kabilar) semantik va grammatik jihatdan yoritilgan.

T. Akimovning “Xitoy tilidagi somatik frazeologizmlar: shakllanishi va semantikasi” dissertatsiyasida "bosh", "koʻz", "yurak" kabi inson tanasi bilan bogʻliq frazeologizmlar tahlil qilingan. Tadqiqotda ularning qadimgi venyan (文言) tilidan kelib chiqqani, madaniy va lingvistik xususiyatlari, shuningdek, zamonaviy matbuotda ayrim iboralar notoʻgʻri qoʻllanayotgani aniqlangan. Xitoy somatik frazeologizmlari ilk bor oʻzbek tilshunosligida tizimli oʻrganilib, "bosh", "koʻz", "yurak" eng mahsuldor komponentlar ekani isbotlangan. Shuningdek, "bosh" bilan bogʻliq frazeologizmlarda 头 (tóu) hayvonlarga, 首 (shǒu) esa odamlarga nisbatan ishlatilishi aniqlanib, somatik frazeologizmlar lugʻati tuzilgan. Ushbu tadqiqot Xitoy frazeologizmlarining semantik va madaniy xususiyatlarini ochib berib, tarjima va lingvistik tadqiqotlarda muhim manba boʻlib xizmat qiladi.

N.A. Turapovaning “Yapon va oʻzbek tillari somatik frazeologizmlarining qiyosiy tahlili (lingvomadaniy aspekt)” dissertatsiyasida "bosh" va "koʻz" frazeologizmlari semantik, qiyosiy va lingvomadaniy jihatdan oʻrganilgan. Tadqiqotda ularning oʻxshash va farqli jihatlari, ichki shakli, metaforik hamda ramziy ma’nolari tahlil qilingan. Ilmiy yangiligi shundaki, yapon va oʻzbek tillarida somatik frazeologizmlar ilk bor chuqur qiyosiy oʻrganilgan, ularning turli tillarda idrok etilishi ochib berilgan.

Oʻzbekistonda arab tilidagi somatik frazeologizmlar hali mustaqil ravishda oʻrganilmagan. Yuqorida olib borilgan tadqiqotlarda, asosan, oʻzbek va boshqa tillardagi somatik frazeologizmlar tahlil qilingan boʻlib, arab tiliga oid somatik frazeologizmlarga alohida e’tibor qaratilmagan. Boshqa hududlarda, jumladan Rossiya, Yevropa va Arab davlatlarida somatik

frazeologizmlar odatda qaysidir til bilan qiyosiy tahlil qilingan. Masalan, Rossiyada arab, rus, avar, dargin tillari bilan, G'arbda asosan arab va ingliz tillari yoki dialekti bilan solishtirilgan.

Rossiyalik bir necha tadqiqotchilarning arab tilidagi somatik frazeologizmlar bo'yicha ilmiy tadqiqotlarini misol qilib quyidagilarni keltiramiz. Z.I. Ismailovaning "Структурно-семантическая характеристика фразеологии современного арабского литературного языка в сопоставлении с аварским и русским языками" dissertatsiyasi arab tilidagi frazeologizmlarni avar va rus tillari bilan qiyosiy tahlil qiladi. Tadqiqotda tana qismlarini bildiruvchi frazeologizmlarning semantik va grammatik xususiyatlari tahlil qilinib, o'xshashlik va farqlar aniqlangan. Shuningdek, madaniy o'ziga xosliklar o'rganilgan.

S.A.M. Abdelhamid tomonidan yozilgan "Фразеологизмы-соматизмы в русском и арабском языках (лингвокультурологический анализ)" nomli dissertatsiyasi, filologiya fanlari nomzodi ilmiy darajasini olish uchun tayyorlangan. Ushbu ishida rus va arab tillaridagi somatik frazeologik birliklar (tana qismlarini bildiruvchi frazeologik birliklar) til madaniyati nuqtai nazaridan qiyosiy tahlil qilingan. Maqsad rus va arab tillaridagi somatik frazeologik birliklarning semantik va strukturaviy xususiyatlarini o'rganish, ularning madaniy-ma'naviy mazmunini aniqlash, tillararo ekvivalentlik darajasini baholashdan iborat.

Yana bir dissertatsiya A.A. Omarov tomonidan yozilgan va "Соматический код культуры в фразеологических картинах мира (на материале даргинского и арабского языков)" mavzusiga bag'ishlangan. Ushbu filologiya fanlari doktori ilmiy darajasini olish uchun yozilgan ishida dargin va arab tillaridagi somatik frazeologik birliklar qiyosiy tahlil qilingan. Maqsad – bu tillardagi somatik frazeologik birliklar orqali madaniy kodlarni aniqlash, ularning semantik va etnolingvistik xususiyatlarini o'rganish, milliy va umuminsoniy xususiyatlarini baholash.

Navbatdagi dissertatsiya S.I. Magomedova tomonidan yozilgan bo'lib, "Соматизмы «глаз», «сердце», «голова» в объективации картины мира (на материале аварского и арабского языков)" mavzusiga bag'ishlangan. Maqsad – avar va arab tillarida "ko'z", "yurak", "bosh" komponentlari ishtirokidagi somatik frazeologik birliklar orqali dunyoqarashning shakllanishidagi o'xshashlik va farqlarni aniqlash.

Arab tilidagi somatik frazeologiya sohasida Yevropa tilshunosligida ham katta tajribalar to'plangan. Jumladan: Samer Fheed ga tegishli "Somatic phraseology in the light of the Syrian dialect" dissertatsiyasi Suriya dialektida tana a'zolari bilan bog'liq frazeologik iboralarni tahlil qiladi. Tadqiqotda somatik frazeologizmlarning semantik va grammatik xususiyatlari o'rganilib, ularning qo'llanilishi va ma'no jihatidan o'zgarishi tahlil qilingan. Shuningdek, polyak-arabcha lug'atlar va til o'rganish materiallari asosida tadqiqot olib borilgan (https://ruj.uj.edu.pl/handle/item/224175?utm_source=chatgpt.com).

Navbatdagi N.A.A. Qasimning "Idiomatic Equivalence between English and Arabic: Understanding and Recognizing" dissertatsiyasida ingliz va arab tillaridagi idiomalar qiyosiy tahlil qilingan. Tadqiqot idiomatik ekvivalentlik, ya'ni ikki til o'rtasidagi iboralarning semantik, stilistik va madaniy jihatdan mos kelishini o'rganishga qaratilgan. Frazeologizmlarning turli kontekstlarda qanday qo'llanilishi va tarjimada qanday muammolar yuzaga kelishi ham tadqiq qilingan (https://www.aden-univ.net/NDetails.aspx?contid=439&utm_source=chatgpt.com).

Arab davlatlarida ham somatik frazeologizmlar bo'yicha bir qator ishlar amalga oshirilgan. Shulardan biri, Fadiya al-Alining "Umar ibn Abu Rabianing devonida tana tili ifodalari (lug'aviy-semantik tadqiqot)" deb nomlangan dissertatsiyasi, shoir she'rlarida tana tili va uning ma'nolarini o'rganishga bag'ishlangan. Tana tili inson hissiyot va fikrlarini ifodalovchi vosita bo'lib, ushbu tadqiqotda uning she'riyatdagi aks etishi tahlil qilinadi. Ish kirish, muqaddima va uchta bobdan iborat. Kirish qismida mavzuning dolzarbligi va tadqiqot metodlari haqida so'z boradi. Muqaddimada tana tilining mohiyati hamda Umar ibn Abu Rabianing hayoti va ijodi yoritiladi. Birinchi bobda Semantika va ma'no taraqqiyoti. Ikkinchi bobda tana a'zolari va ularning imo-ishoralari – bosh, yuz, ko'z, qo'l harakatlari va barmoqlar ishtiroki tahlil qilinadi. Uchinchi bobda tashqi ko'rinish va bezaklar – kiyim-kechak, taqinchoqlar, atirlar va ranglarga oid so'zlar o'rganiladi. Tadqiqot yakunida erishilgan natijalar umumlashtirilib, foydalanilgan manbalar keltiriladi (https://homs-univ.edu.sy/rags/).

M.A. Arar tomonidan yozilgan "Muqaddas Qur'onda tana tili: qisman misollar va umumiy tamoyillar" dissertatsiyasida Qur'oni Karimda tana harakatlari va jismoniy imo-ishoralar qanday ifodalangani tahlil qilingan. Tadqiqot uch asosiy yo'nalishga qaratilgan. Birinchidan, tana tili tushunchasi va uning mohiyati o'rganilib, tilning binoiy (tuzilmaviy) jismi va tana tilining semantik ifodasi o'rtasidagi bog'liqlik tahlil qilingan. Ikkinchidan, Qur'oni Karim matnida tana harakatlari qanday aks etgani o'rganilgan bo'lib, bunda ko'z, qo'l, yuz, barmoqlar, yurish va imo-ishoralar kabi tana a'zolari bilan bog'liq iboralar va ularning kontekstual ma'nolari tahlil qilingan. Uchinchidan, Qur'ondagi tana harakatlarining axloqiy, diniy va ijtimoiy ma'nolari yoritilib, ularning semantik va ma'rifiy ahamiyati ochib berilgan (https://fada.birzeit.edu/handle/20.500.11889/5641)

Dr. M.R. Zanjirning "Arab she'riyatida tana tili: adabiy, balog'at va tanqidiy tahlil" dissertatsiyasida arab she'riyatida tana tili va somatik iboralar qanday qo'llanilishi tahlil qilingan. Tadqiqotda tana a'zolari bilan bog'liq metaforalar, shoirlarning hissiy kechinmalarni tana harakatlari orqali ifodalash usullari va somatik frazeologizmlarning arab adabiyotidagi o'rni o'rganilgan. Shuningdek, turli davr shoirlarining somatik tasvir uslublari qiyosiy tahlil qilinib, tana imo-ishoralarining poetik san'at vositasi sifatida qanday ishlatilgani yoritilgan. Tadqiqot

arab she'riyatida somatik ifodalarning estetik va balog'at jihatdan boyligini ochib berishga qaratilgan (https://www.alukah.net/literature_language/0/94362/pdf/).

Xulosa. Ushbu maqolada O'zbekiston, Rossiya, Yevropa va Arab davlatlarida somatik frazeologizmlarning o'zgarish tarixi tahlil qilindi. Ushbu maqolada o'rganilgan dissertatsiyalar O'zbekiston Milliy kutubxonasi hamda internetdagi ilmiy manbalardan to'plangan bo'lib, ular orqali somatik frazeologizmlarning turli tillardagi tahlili, qiyosiy xususiyatlari haqida keng tasavvur berildi.

Tadqiqot davomida har bir hududda somatik frazeologizmlar qaysidir til bilan qiyosiy o'rganilgani, faqat O'zbekistonda esa arab tilidagi somatik frazeologizmlar mustaqil ravishda tadqiq etilmagani aniqlandi. Tadqiqot davomida arab tilidagi somatik frazeologizmlarning shakllanishi, semantik xususiyatlari va ma'no o'zgarishlari o'rganildi. Olingan natijalar ushbu mavzuni yanada chuqurroq tadqiq qilish, arab tilining frazeologik tizimi o'rganishda muhim ilmiy asos bo'lib xizmat qiladi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**


1. Akimov, T. (2020). Somatic phraseologisms in Chinese: formation and semantics. Xitoy tilidagi somatik frazeologizmlar: shakllanishi va semantikasi: Filologiya fanlari bo'yicha dissertatsiya. Toshkent. (in Uzbek)
2. Bally, Ch. (1932). Linguistique générale et linguistique française. – Paris: Payot. (in French)
3. Cowie, A. P. (1998). Phraseology: Theory, Analysis, and Applications. – Oxford University Press. (in English)
4. Ismailova, Z. I. (2015). Structural and semantic characteristics of the phraseology of the modern Arabic literary language in comparison with the Avar and Russian languages. Strukturno-semanticheskaya xarakteristika frazeologii sovremennogo arabskogo literaturnogo yazika v sopostavlenii s avarskim i russkim yazikami – Russia. – 180 p. (in Rusian)
5. Kunin, A. V. (1970). English Phraseology. Angliyskaya frazeologiya. – Moskva: Vysshaya shkola. (in Russian)
6. Lakoff, G., Johnson, M. (1980). Metaphors We Live By. – Chicago: University of Chicago Press. (in English)
7. Mahdiy, A. A. (2008). Body Language in the Holy Quran: Partial Examples and General Principles. Muqaddas Qur'onda tana tili: qisman misollar va umumiy tamoyillar. – Tashkent. (in Uzbek)
8. Rafat, M.Z. (2004). Body Language in Arabic Poetry: Literary, Eloquent, and Critical Analysis. Lughat al-jasid fi al-shier al-arabii: tahlil 'adabiun wabligh wanaqdi. (in Arabic)

9. Rashidova, U.M. (2021). Semantic-pragmatic analysis of somatic expressions in the Uzbek language (on the example of expressions with eye, hand, and heart components). O‘zbek tilidagi somatik iboralarning semantik-pragmatik tahlili (ko‘z, qo‘l va yurak komponentli iboralar misolida) – Toshkent. (in Uzbek)

10. Sayfullayeva, D. (2007). Semantic-structural features of phraseologisms in the Uzbek language. O‘zbek tilida frazeologizmlarning semantik-strukturaviy xususiyatlari. – Toshkent. (in Uzbek)

11. Telia, V. N. (1996). Russian Phraseology. Russkaya frazeologiya – Moskva: Nauka. (in Russian)

12. Turapova, N. A. (2022). Comparative analysis of somatic phraseologisms of Japanese and Uzbek languages (linguocultural aspect). Yapon va o‘zbek tillari somatik frazeologizmlarining qiyosiy tahlili (lingvomadaniy aspekt).– Tashkent. – 185 p. (in Uzbek)

13. Usmonova, Sh. R. (2019). Somatic phraseologisms in Uzbek and Turkish. O‘zbek va turk tillarida somatik frazeologizmlar: Filologiya fanlari nomzodi dissertatsiyasi. – Tashkent. (in Uzbek)